# UKURASA WA BIASHARA FACEBOOK




## Jinsi ya kufungua ukurasa na kuanza kuutumia kuendesha biashara

SHORI MN

***Mwongozo na taa ya mfanyabiashara katika kufungua ukurasa wa biashara facebook (Facebook Business Page) na kuanza kuutumia kuendesha biashara au kazi maalumu na matangazo.***

…kitabu cha kubadili mwonekano

wa ukurasa wako wa biashara

Link zote zimeandikwa kwa mandishi ya rangi ya pink

www.shorisuccesslife.com/blog

## SHUKRANI

Namshukuru Mungu kwa kunipa siha njema tangu naanza kuandika hadi kukamilisha kitabu hiki.

Nitoe shukrani za dhati kwa first lady wangu, Anna Ngalawa kwa msaada wake mkubwa wa ushauri na kunitaka kila mara nikamilishe kitabu hiki mapema.

Pia niwashukuru wafuatao kwa ushirikiano wa kitaalamu na uzoefu wao katika kutumia mitandao ya kijamii kujenga biashara, The queen of Facebook, Mari Smith na Mkurugenzi wa HEA, Boaz Mkumbo.

Shukrani za mwisho zimwendee Mr. Amani Sule na marafiki zangu wengine waliofanikisha kukamilika kitabu hiki kwa namna moja au nyingine.

Mungu awabariki.

# MWONGOZO WA UKURASA WA BIASHARA FACEBOOK

YALIOMO

# UTANGULIZI

Ukurasa wa biashara haukamiliki kwa kujaza jina, kuweka picha na taarifa za mawasiliano na kisha machapisho ya biashara.

Ukurasa nadhifu na unaofaa biashara yako ni ule ambao umebeba kila kitu muhimu ambacho biashara yako inahitaji, ili kurahisisha uendeshaji na mawasiliano kwa wateja.

Kitabu hiki cha UKURASA WA BIASHARA FACEBOOK kinakupa mwongozo wa kutengeneza ukurasa unaofaaa kuendesha biashara zako Facebook na jinsi ya kuanza kuutumia kuendesha biashara au kazi maalumu.

Kinakuongoza wewe mfanya biashsara mchanga katika utumiaji wa mitandao ya kijamii kufanya maboresho ya ukurasa na kuepuka makosa yatakayofanya ukurasa kukosa thamani kwa msomaji au mteja.

Sura ya mwisho katika kitabu hiki imeelezea jinsi ya kurusha matangazo kwa kulipia katika mtandao wa facebook.

Kama umenunua kitabu hiki umechagua MWONGOZO SAHIHI utapata msaada kila utakapo kwama wakati ukijaribu kutekeleza hatua zilizomo ndani ya kitabu hiki.

Tuandikie

Barua pepe: success@shorisuccesslife.com

AU

Whatsapp: 0682937214

NOTE: HII NI OFA YAKO.

KUPATA NAKALA KAMILI YA KITABU, SOMA MAELEKEZO MWISHO WA KITABU.

# SEHEMU I

www.shorisuccesslife.com

*Sehemu hii ya kwanza kwa kiasi kikubwa ni kwa ajili ya matumizi ya simu. Link, picha na mwongozo unatekelezeka kama utatumia simu ya smartphone au applications za Fire fox na chrome katika simu yako.*




**KUTENGENEZA UKURASA UNAOANZA NA LIKES HADI 5,000 AU ZAIDI SOMA PDF YA PILI NILIOKUTUMIA AU SOMA MAKALA KATIKA WEBSITE HAPA**

# 1

## NJIA ZA KUFUNGUA UKURASA FACEBOOK

Ili kufungua kurasa Facebook (Facebook Business pages) unatakiwa uwe na akaunti ya facebook. Akaunti ya facebook ni profile ambayo unaitengeneza bure unapojiunga na facebook mara ya kwanza ili uweze kuchati, kuandika habari au taarifa mbalimbali, kupost picha na kuwasiliana na watu wengine katika mtandao husika.

Hii hapa ni mifano ya profile/akaunti. Picha ya pili ni mwonekano wa akaunti ukiwa na simu ya android na picha ya kwanza ukiwa unatumia Firefox kwenye simu.







Kama hauna akaunti bonyeza www.facebook.com kisha anza kutengeneza akaunti mpya kwa kufuata hatua zingine zinazofuata ukiwa Facebook, ikiwa utashindwa wasiliana nami kwa msaada:

Whats App: +255 682 937214 AU Facebook: Shor MN

Kama ulishajiunga na Facebook, endelea na hatua zinazofuata za kufungua page yako.

## NJIA NA JINSI YA KUANZA KUFUNGUA UKURASA

*Pengine unaweza fikiri simu haiwezi kutengeneza kurasa nzuri, na ukashindwa kupiga hatua kwa sababu ya kukosa kompyuta.*

*Hapa nimekupa mfano wa ukurasa wangu niliotengeneza na kuuendesha tangu mwaka 2015 kwa kutumia simu.*

Bonyeza Shori MN

Katika kitabu hiki unajifunza njia za kufungua ukurasa kama ulio uona hapo juu kama umebonyeza link na kuona.

*Ili uweze kufungua ukurasa wa biashara facebook hatua ya kwanza awali ya zote ni kutafuta neno* ***Create Page****.*

Hapa nimeonesha njia tatu za kupata neno **Create Page** na jinsi ya kuanza kufungua page yako:

### a) NJIA YA KWANZA:

***Njia ya kwanza ni kubonyeza ( Create Page ) hapa katika mabano.***

**Ukisha bonyeza mandishi yaliopo katika mabano hapa (Create Page)** moja kwa moja utaingia hatua ya kwanza ya kutengeneza page kwa kubonyeza:

- Get started
- Jaza jina la ukurasa wako kisha bonyeza NEXT (*tizama picha hapa chini)*

*NB: Kwa matokeo mazuri tumia Fire fox au Google Chrome*

Create Your Page

Connect with your audience on Facebook

Businesses, brands and organizations can create a free Page in just a few steps.

GET STARTED

Name your Page

Choose a name that reflects what your Page is about.

Page Name

NEXT

 Ikiwa uli log out facebook katika browser utakayo itumia baada ya kubonyeza link, hatua ya kwanza itakuwa ni ku_log in. Utaingiza **namba ya simu/anwani ya barua pepe na password** (angalia picha hapa chini)

Kiswahili · हिन्दी · More...

Email or Phone

Password

LOG IN

Forgot Password?

Kiswahili · हिन्दी · More...

honshori97@gmail.com

SHOW

LOG IN

Forgot Password?

Kisha utaendelea hatua inayofuata ya kuanza kutengeneza ukurasa wako kama nilivyo onesha hapo juu, mwishoni mwa ukurasa 3 na 4 mwanzoni.

Ubonyeza Get Started kisha jaza jina la biashara na aina ya biashara itakayohusika na ukurasa wako

 Njia hii ya kwanza ni mkato na rahisi lakini ina changamoto. Hutapata matokeo mazuri ukitumia browser yenye features tofauti na Facebook app, mfano Opera min.

Ikiwa kila ukibonyeza link hii Create Page inafunguka kupitia Opera min, copy link kisha paste katika browser nyingine kama Fire fox au Google Chrome kwenye simu yako.

Brower nilizopendekeza hapo juu zinafanya kazi vizuri zaidi kuliko Opera min.

## b) NJIA YA PILI

***Njia ya pili, bonyeza Create Page ukiwa Facebook katika profile yako***




Ili kutumia njia hii ingia facebook kupitia akaunti yako:

- Ingia kawaida kama ambavyo huwa unaingia unapotaka kusoma post au walichoandika watu wengine.
- Angalia juu upande wa kulia utaona vimstari vitatu (03) nilivyozungushia duara katika picha hapa chini.




Baada ya kubonyeza vimstari vitatu hapo juu utaona mwonekana wa baadhi ya taarifa kama zinavyoonekana katika picha hapa chini ya kushoto na kulia. Ukiwa upande wa kushoto endelea kushuka chini hadi uone neno ( Pages).

Chini ya neno  Pages utaona Create Page (**Create Page**).







Shuka chini kuona tarifa za kulia

- Bonyeza **Create Page** , ikiwa badala ya **Create Page** kuna **See All, utabonyeza** kwanza **See All** kisha utaona **+Create Page**



Ikiwa ulikuwa na pages ulizokwisha tengeneza kabla au kuna page wewe ni admin, page zako zitakaa katikati ya Pages na Create Page




Ukibonyeza **Create Page**, utaanza moja kwa moja hatua ya kwanza ya kuanza kutengeneza ukurasa wako kwa kubonyeza **Get Started** kisha **unajaza jina la ukurasa** wako kuendelea mbele utabonyeza NEXT.








Hii njia ni nyepesi, nakushauri ikiwa utatengeneza ukurasa, tumii hii njia. Ukishindwa tuma ujumbe kwa msaada Whatsapp: 0682937214

### c) NJIA YA TATU

***Njia ya tatu, bonyeza Create Page kupitia ukurasa ulio like au uliowahi kutengeneza*** *(kama unao)*

**Njia ya tatu** ambayo unaweza kuitumia kutengeza page ni kutafuta na kubonyeza **Create Page** kupitia ukurasa ulio like au uliowahi kutengeneza au ukurasa ulionao kama admin.




## Jinsi ya kufikia sehemu ya Create Page kupitia ukurasa wako au wa mtu mwingine

Ukiwa Facebook, ingia ukurasa (page) yoyote ambayo unataka kupitia utengeneze ukurasa wako. Unapoingia katika ukurasa uliochagua utapata mwonekano huu:




*Bonyeza vidoti vitatu vilivyozungushiwa alama nyekundu hapo juu (angalia mwelekeo wa mshale), utaletelewa menu ndogo yenye neno Create Page kwa chini(katikati ya menu) kama ilivyo hapa chini.*




*Bonyeza **Create Page**, utaanza moja kwa moja hatua ya kwanza ya kuanza kutengeneza ukurasa wako kwa kubonyeza Get Started kisha **unajaza jina la ukurasa** wako*




GET STARTED

By clicking Get Started, you agree to the Facebook Pages terms.

*Bonyeza Get Started kuendelea mbele hatua inayofuata*

*Anza kutengeneza ukurasa wako kwa **kujaza jina la ukurasa** wako.*

Name your Page

Choose a name that reflects what your Page is about.

Page Name

NEXT



Ukitumia ukurasa wa mtu mwingine kutengeneza wako,hakuna taarifa itakayo tumwa kwa mmiliki wa page kuwa umetumia page yake.

**Kama unapata shida kupata ukurasa wa kuanzia, nakupa ukurasa wangu utumie kutengeza wako.**

Kama utapenda kutumia ukurasa wangu fuata maelekezo yafuatayo:

Bonyeza fb.me/shorimnofficialpage au kama unatumia simu ya Android au Smartphone, ingia Facebook katika eneo la search andika **Shori MN** au **@shorimnofficialpage** ( @ shori mn official page) bila kuacha nafasi.

*Utaletewa mwonekano huu:*




*Bonyeza page yangu (ina picha yenye nembo). Kisha utabonyeza vidoti vitatu vilivyo zungushiwa hapa kwa alama nyekundu juu mkono wa kulia. (Angalia hatua ya 1 hadi 3 ukurasa wa 9 hadi 10.*

ZINGATIA:

Katika sura ya kwanza hakikisha, umeweza kutambua mahali/jinsi ya kupata neno **create page** pindi unapokuwa Facebook kupitia simu.

## UFUPISHO WA NJIA & JINSI YA KUFUNGUA PAGE

Ili kufungua ukurasa wako, unaanza kwa kubonyeza neno **Create Page.** Hizi hapa ni njia za kupata neno **Create Page** na kuanza kutengeneza ukurasa wako:

1. Bonyeza link hii hapa iliondani ya mabano (Create Page ) kasha fuata maelekezo utakayopewa kulingana na browser utakayochagua.

2. Ingia Facebook tafuta neno **Create Page.**

   Njia rahisi ya kuliona ni kuingia katika ukurasa ambao tayari umekwisha tengenezwa

   AU

   Ingia facebook kisha juu kulia ubonyeza vimstari hivi ☰ angalia hapa chini mahali pa kuvipata.




Kisha angalia kushoto, telemka chini kuona machapisho yanayofuata utaona ( Pages). Chini ya neno Pages, utaona Create Page.

Rejea uk. 6, njia ya pili jinsi ya kupata neno Create Page.

Bonyeza hapa kurejea NJIA YA PILI

**KUTENGENEZA UKURASA UNAOANZA NA LIKES HADI ELFU AU ZAIDI SOMA PDF YA PILI NILIOKUTUMIA AU SOMA MAKALA KATIKA WEBSITE HAPA**

**UTANGULIZI WA SURA YA PILI**

*Sura ya kwanza umejifunza jinsi kuanza kutenegeneza ukurasa wako na jinsi ya kupata neno create page ambalo ndio neno muhimu ukitaka kuanza kutengeneza ukurasa.*

*Sura ya pili nakuelekeza mambo muhimu ya kuzingatia katika kuchagua aina ya ukurasa kwa kutumia simu.*

2

## PITIA KURASA ZOTE KABLA YA KUCHAGUA

Facebook ina aina za kurasa zaidi ya moja. Kila aina inamatumizi yake.

Hivyo ni muhimu kuzielewa aina za kurasa kabla ya kuchagua na kuanza kutumia ukurasa wako.

Vipi kama umesha chagua na unaona umekosea?

Usihofu kwa sababu Facebook wanaruhusu kubadili mara nyingi bila kizuizi.

### Ufafanuzi wa aina za page na vipengele vyake

Hadi leo disemba 2016, ukitumia simu kufungua ukurasa facebook utapata aina 11 za kurasa na 6 kama utatumia kompyuta. Na kila aina ya ukurasa ina vipengele vyake.

Kama unatumia simu tupitie kurasa hizi kwa pamoja, kabla ya kuchagua:



### i) Books & Magazines

Chagua aina hii ya page kama page yako itahusika na vitabu, majarida na magazeti au makitaba ya vitabu.

Books & Magazines

Select a Subcategory

or use suggested categories:

LOCAL BUSINESS | PERSONAL BLOG | PRODUCT/SERVICE | ART

Ukichagua aina (Category) hii ya page (**Books & Magazines**), utaletewa neno **Select a SubCategory .**

SubCategory itakusaidia kuchagua umejikita na nini hasa chini ya page uliyochagua. Mfano umechagua page ya **Books & Magazines** sasa katika Books & Magazines utachagua unahusika na nini, uchapaji, magazeti tu, makitaba n.k

Rejea hapa jinsi ya **ku-Chagua aina ya page(ukurasa)**

*Hivi hapa ni aina vipengele vya Books & Magazine utakavyopewa chagua kinachokuhusu:*

Book

Book Series

Book Store

Library

Magazine

Newspaper

Publisher

### ii) Brands & Products

Mfano, una bidhaa na huduma mbalimbali unazozitoa na kuziuza kupitia duka la mtandaoni (online shop), website na pia una mawakala na wauzaji wa reja reja, nakushauri uchague category ya brands & products

Makampuni kama Microsoft na Apple yanatumia pia aina hii ya page.

**Brands & Products** ina sub category zifuatazo:




*Orodha hii bado inaendelea,*

*Ukiwa Facebook ukichagua brands & products kisha subcategory utaweza kuona orodha yote*



Unachotakiwa kufanya ni kupitia kila category na subcategories zake kwanza kabla ya kuchagua.

Uangalie kama katika category ya page uliochagua ina subcategory yenye jina linalokaribiana au sawa na biashara au shughuli itakayoendeshwa. Kama haipo, chagua Category nyingine kisha uangalie subcategories zake ili uchague inayokufaa zaidi.

### iii) Companies & Organizations

Hii category ni mbadala wa Local Business Page ambayo kimsingi imejikita eneo moja na kumtaka mteja kutembelea ofisini.

Companies & Organizations ni aina ya page inayokufaa ikiwa una kampuni lakini si lazima mteja kutembea au kusafiri afike mahali ofisi ilipo ndio apate huduma au kufanya manunuzi

Kama kampuni ina matawi mengine makubwa sehemu zingine, matawi yatafungua page pia kwa mfano huu:

| JINA LA KAMPUNI | JINA PAGE FACEBOOK |
|---|---|
| Nokia (kampuni mama) | Nokia |
| Nokia (Tawi la Tanzania) | Nokia Tanzania |
| Nokia (Ghana) | Nokia Ghana |
| Nokia (Nchini Malawi) | Nokia Malawi |

Kwa uchache hii hapa ni orodha ya vipengele (sub category) iliopo ndani ya Companies & Organizations, vipo vingele zaidi 30:

Aerospace Company

Agriculture Company

Automotive Company

Biotechnology Company

Cargo & Freight Company

Cause

Chemical Company

Community Organization

Community Service

Company

Computer Company

*Ukiwa Facebook ukichagua campanies & organizations kisha subcategory utaweza kuona orodha yote*



## iv) Local Businesses

Una kampuni au taasisi inayotoa huduma au kuuza bidhaa ndani ya eneo moja?

Local Businesses inakusaidia, wateja wako kutambua mahali duka au ofisi ilipo na kuweza kufika. Pia huonesha muda ambao ofisi itakuwa wazi na kufungwa.

Hii inakufaa kama unauza bidhaa au kutoa huduma ndani ya eneo moja, mfano katika mkoa, wilaya au nchi moja.

Bidhaa au huduma zinatolewa na ofisi katika ukurasa wa namna hii ni zile za kushikika ambazo huhitaji mteja afike ofisini, mfano viwanda vya kufyatua tofali, kutengeneza mabati n.k

**Local Businesses ina nafasi ya ziada ya kujaza:**

1. Anwani ya duka au ofisi ilipo
2. Namba ya simu
3. Zip code/code number rejea uk 24 kwa Mwongozo
4. Mahali ofisi au duka linapopatikana.

Hizi taarifa humsaidia mteja anayetafuta taarifa, huduma au bidhaa mtandaoni kuona mahali duka au ofisi ilipo.

*Kulia ni baadhi ya sub category unazoweza kuchagua, orodha ni ndefu ukichagua aina hii ya page utaweza kuona vipengele vingine*

Advertising/Marketing Service
Agriculture
Airport
Apparel
Arts & Entertainment
Automotive
Aviation
Bar

### v) People

Hii ni aina ya page inayohusu watu. Watu maarufu, mwanamuziki, msanii, mchekeshaji, mwandishi, mwandishi wa habari, motivational speaker, bloger, afisa wa serikali, mwanasiasa n.k

Kama unahitaji ukurasa wa wako binafsi wa kukutambulisha kwa watu au kutambulisha kazi zako, chagua aina hii ya ukurasa.

**Aina zingine za page utakazoziona kupitia simu ni:**

- Movies
- Music
- People
- Sports
- Television
- Website & blogs pamoja na
- other

Kurasa zilizobaki hapo juu zinajieleza zinahusu nini. Chagua aina ya ukurasa inayoendana na kazi husika. Unapochagua aina ya ukurasa angalia na sub category zake.

Kama aina ya sub category haipo katika orodha inayoendana na kazi yako chagua inayofanana na category yenyewe.

Mfano: Umechagua Category ya Local Businesses, katika vipengele vya local businesses hukupata kinachoendana na kazi yako unaweza kuchagua Subcategory ya Local business au tafuta aina nyingine ya ukurasa.

## UTANGULIZI WA SURA YA TATU

*Sura ya 1 & 2, umejifunza njia za kupata neno create page na jinsi ya kuanza kufungua ukurasa wako facebook. Sura ya pili unajifunza:*

- *Jinsi ya kujaza taarifa katika ukurasa wako kuanzia na jina la ukurasa wako.*
- *Kutambua uchague aina ipi ya ukurasa unaokufaa kulingana na biashara au kazi itakayoendeshwa katika page.*
- *Sura ya 3, unajifunza jinsi ya kutengeneza ukurasa wako mwenyewe kwa kutumia simu au kompyuta.*



3

## TUANZE KUTENGENEZA UKURASA WAKO KWA KUTUMIA SIMU

Ni rahisi kutengeneza ukurasa wako na kujaza taarifa za ukurasa wako ukiwa facebook ukitumia smatphone.




*Twende hatua kwa hatua hapa chini*

### 1 Bonyeza Create Page

Hatua ya kwanza, Bonyeza Create page kupitia njia mojawapo kati ya nilizoeleza katika sura ya kwanza. Napendekeza njia ya pili au ya tatu.

### 2 Bonyeza Get Started

Hatua ya pili, Baada ya kubonyeza + Create Page, hatua inayofuata ni kubonyeza Get Started (kama utaliona neno Get Started) kama halipo endelea hatua ya tatu.

Create Your Page

Connect with your audience on Facebook

Businesses, brands and organizations can create a free Page in just a few steps.



GET STARTED

By clicking Get Started, you agree to the Facebook Pages terms.

## 3 Jaza jina la ukurasa



Name your Page

Choose a name that reflects what your Page is about.

Page Name

NEXT

i) Chagua jina zuri la biashara yako na kisha jaza sehemu ya Choose a name for your page.

## Sifa za jina zuri la kutumia linatakiwa:

- Liwe rahisi kutamkika na kukumbukwa na mtumiaji wa ukurasa wako. Hii humsaidia mteja kukumbuka jina na akitaka kurudi katika ukurasa wako inakuwa rahisi kuupata

  Mfano: Tiba Za Magonjwa, Shori MN, Ngalawa health products n.k

- Lisiwe refu sana, jitahidi liwe fupi angalau kati ya neno moja hadi matano, ni vema jumla ya characters zote zisidi 15. Jina refu si rahisi mtu kukumbuka

  Mfano: **Google**, **Apple**, **Nike** hii ni mifano ya majina ya biashara yenye neno moja japo majina hayo hayamanishi kinachoendeshwa na kampuni.

- Liwe na maneno yanayotafutwa mtandaoni. Kutumia jina linaloendana na kumanisha biashara au kazi inayoendeshwa katika ukurasa ni vizuri zaidi.

  Mfano: **Tiba Za Magonjwa**, **Register Your Company** badala ya **JAL**, **MPY**.

  Unapo andika jina linaloeleweka ni rahisi mtu kulipata akiwa anatafuta (search) taarifa kwenye mtandao. Vifupisho visivyo na maana kwa mteja kama **JAL** na **MPY** ni ngumu mteja kusearch hizo herufi vinginevyo awe na ufahamu wa jina hilo kabla.

  Pia ni rahisi mtu kupita ukurasa wenye jina la vifupisho kuliko jina yenye maana yenye kueleweka.

- Kila herufi ya kwanza ya neno ianze na hefu kubwa, facebook haikubali kuandika maneno ya jina lote kwa herufi kubwa.

Mfano: **Shori Sucess Life**, **Tiba Sahihi Za Magonjwa Ya Binadamu**, **Shori MN badala ya SHORI SUCCESS LIFE, TIBA SAHIHI ZA MAGONJWA YA BINADAMU, SHORI MN**

*Ukichagua jina ambalo halijatumiwa na mtumiaji mwingine facebook utapata Username hata bila kutengeneza, username na jina la page vinaweza kuwa tofauti lakini vikifanana ni vizuri zaidi*

Taratibu zingine za kuzingatia katika kufungua ukurasa facebook tembelea: **https://mobile.facebook.com/page_guidelines.php?_rdr**




## Chagua aina ya page inayoendana na kazi husika

Hatua ya nne, Umekwisha jaza jina la page yako (Choose a name for your page) hatua inayofuata ni kuchagua aina ya page (Select a Category) inayoendana na biashara/kazi itakayoendeshwa katika ukurasa.

### a) Chagua aina ya page(ukurasa)

Chagua aina ya page kutoka orodha uliopewa ya kuanzia.

Kama aina ya biashara au huduma haipo katika orodha uliyopewa ya kuanzia kati ya aina nne hizi (LOCAL BUSINESS, PERSONAL BLOG, PRODUCT/SERVICE & ART) bonyeza **Select a Category** upewe orodha kamili ya majina ya page ambayo utachagua.

Tizima picha hapa chini.

Choose categories for your Page

Choosing the right category and subcategory helps Pages show up in search results.

Select a Category

or use suggested categories:

LOCAL BUSINESS | PERSONAL BLOG | PRODUCT/SERVICE | ART

NEXT

i) Chagua aina ya page (Select a Category) kwa kubonyeza neno/eneo lililo andikwa Select a Category kisha au chagua zilizo tajwa hapo chini kisha NEXT

Ukisha bonyeza **Select a Category** utaletewa aina (orodha) ya page. Hizi hapa ni aina za Page utakazopewa ili uchague inayoendana na kazi/biashara itakyoendeshwa katika page yako:

Books & Magazines

Brands & Products

Companies & Organizations

Local Businesses

Movies

Music

Other

People

Sports

Television

Websites & Blogs

Kama umechagua **Companies & Organizations** itaonekana hivi:

Choose categories for your Page

Choosing the right category and subcategory helps Pages show up in search results.

Companies & Organizations

Select a Subcategory

NEXT

*Baada ya kujaza Category Sehemu ya Subcategory itakuja.*

Subcategory ni kipengele kilichopo ndani ya aina ya page amabacho kitaonesha Kampuni au Shirika lako (category ulochagua mwanzo) inahusikaa na nini.

Mfano umechagua Brands & Products, subcategory itakusaidia kuianisha ni products unahusika nazo.

### b) Chagua Sub Category

Bonyeza sehemu ya Select Sub Category hapo juu katika picha utaletewa orodha ya vipegele vilivyopo ndani ya Category uliochagua.

Choose categories for your Page

Choosing the right category and subcategory helps Pages show up in search results.

Companies & Organizations

Food & Beverage Company

NEXT

Katika Category ya companies & organizations kuna vipengele kama 40.

Hapa katika vipengele nilivyoletewa baada ya kubonyeza eneo la sab category nimechagua Food & Beverage company

Kama utahitaji ufafanuzi wa **aina za kurasa** na **vipengele vya kurasa** ili uweze kuchagua ukurasa unaokufaa kulingana na kazi/huduma unayotaka kufanya soma ukurasa wa 28

**Ufafanuzi wa aina za page na vipengele vyake**




### Jaza nafasi ya website/blog kama utaletewa pamoja na username

Umekwisha jaza jina la page, aina ya biashara/kazi ambayo itaendeshwa katika ukurasa wako.

Hatua zinazofuata hutofautiana kulingana na aina ya page au kifaa unachotumia kufungua ukurasa wako. Pia unaweza kuruka hatua hizi ukazikamilisha badaye.

## a) Jaza nafasi ya website/blog kama utaletewa ukiwa unafungua ukurasa

Moja ya faida muhimu ya mitandao ya kijamii ni kukuongeza wateja au wasomaji katika blog yako. Hivyo kama una blog ni muhimu kuinganisha na page au profile zako mtandaoni.




Mwonekano wa website yako katika page ya biashara Facebook

Kama hauna website/blog unaweza kuacha wazi utabonyeza skip, utajaza badaye au siku ukiwa nayo.

## b) Jaza user name ikiwa utaletewa nafasi ya kujaza

Ni user name pekee ndiyo itaweza kutofautisha page yako na page zingine. Majina yanaweza kufanana lakini username kila profile na page ina yake isiyofanana na nyingine.

Ukitaka kutengeneza user name soma ukurasa wa 66 Jinsi ya kubadili username kwa kututumia simu




Jina la page (hili linaweza kufanana na majina mengine facebook)

User name ya page (hii ni ya kipekee ndoo hutofautisha page na page au profile nyingine)

## 6 Pakia (Upload) picha ya profile na photo cover

Eneo la Profile picture (picha ya profile




Eneo la Cover Photo (picha ya juu katika page yako)

### a) Picha ya Profile (Profile Picture)

Picha ya profile unaweza kuweka logo kama page ni ya kampuni, jumuiya, shirika au kikundi.

Kama ukurasa ni wako binafsi kama mtu maarufu, mwanamziki, mwanamitindo, mwigizaji unaweza kuweka picha yako.






Soma mwongozo na updates za ukubwa unaotakiwa wa picha ya profile na cover hapa Facebook

## c) Picha ya juu ya page (Cover Photo)

Cover photo ndio mahali jicho la msomaji au mteja wako hutua kwa mara ya kwanza anapotembelea ukurasa wako.

Ni vizuri cover photo isajazwe mandishi eneo lote ili kuepuka kumchanganya msomaji. Lakini inatakiwa kuakisi kampuni, biashara au kazi zinazoendeshwa hapo kwa ujumla



## Zip code/ code number

Baadhi ya kurasa kama **Local Businesses** (kutegemeana na aina uliochagua) katika hatua za mwanzo baada ya kujaza **Jina la Ukuara**, **Category na Subcategory** kabla kuendelea utatakiwa kujaza:

Address

City

ZIP Code

Phone Number

NEXT

### Mwongozo

| MAMBO UTAHITAJIKA KUJAZA | VITU UTAPASWA KUJAZA |
|---|---|
| Address (Anwani) | Jaza namba za sanduku la posta |
| City (Mahali) | Jaza jina la mahali biashara ilipo |
| Zip Code (code # za mahali) | Bonyeza hapa kwa ufafanuzi |
| Phone Number (Namba ya simu) | Jaza namba ya simu ya ofisi |

Kama upo Tanzania ungependa kufahamu zip code za kila mkoa,wilaya, kata au mahali ulipo, tembelea tovuti ya TCRA hapa Tanzania zip code list au download hapa ukishindwa kuzipata tumia zip code ya nchi: 255

## UFUPISHO WA JINSI YA KUFUNGUA PAGE YAKO FACEBOOK




Kama hatua ya pili hukuona Get Started, ukimaliza hatua ya 4 bonyeza get started na page yako itakuwa hewani.

Kwa hatua hizo 4 ukurasa wako unakuwa tayari, hata kama ukiishia njiani na badae ukamilishe kujaza taarifa zingine inawezekana.

# 4

## TUTENGENEZE UKURASA KWA KUTUMIA KOMPYUTA

Ili kutengeneza ukurasa wa biashara katika mtandao wa Facebook kwa kutumia kompyuta fuata mwongozo ufuatao:

1. Bonyeza link hii https://www.facebook.com/pages/create kisha fuata hatua ya tatu.

**AU**

Ingia Facebook kupitia akaunti yako, bonyeza alama

kisha fuata hatua ya pili




2. Bonyeza Create page kutoka katika orodha uliopewa baada ya kubonyeza alama kisha fuata maelekezo ya hatua ya tatu.



**2** Chagua (bonyeza) aina ya ukurasa unaofaa kazi zako.

Ukitumia kompyuta kufungua ukurasa utapata aina sita za kurasa. Ukitumia simu utaletewa aina 11




Rejea ukurasa wa 14 au bonyeza **PITIA KURASA ZOTE KABLA YA KUCHAGUA** usome ufafanuzi wa kurasa ili uweze kuchagua kurasa sahihi utakaofaa biashara au kazi zako.

**3** Jaza jina la ukurasa na aina ya biashara.

**Company, Organisation or Institution**

Join your supporters on Facebook.

Choose a category

Company name

By clicking Get Started, you agree to the Facebook Pages Terms.

Get Started

Bonyeza hapa kujaza aina ya kazi au biashara itakayo endeshwa katika ukurasa

Bonyeza hapa kuandika jina la ukurasa wako.

Kama ulichagua Local Business or Place, hatua ya 3 hapo juu itakuwa na vitu vingine vya kujaza zaidi ya jina na aina ya biashara au kazi.

Local business or place

Choose a category

Business or place name

Street address

City/County

Postcode

Phone

By clicking Get Started, you agree to the Facebook Pages Terms.

Get Started

Bonyeza hapa kujaza aina ya kazi au biashara itakayo endeshwa katika ukurasa

Bonyeza hapa kuandika jina la ukurasa wako.

Kujaza taarifa za

i) Sreet address,
ii) City/Country,
iii) Postcode na
iv) Phone

Rejea ukurasa wa 31, utapata **Mwongozo** wa ujazaji wa hizo taarifa.

Bonyeza **Mwongozo**

4 Bonyeza Get Started

By clicking Get Started, you agree to the Facebook Pages Terms.

Get Started

Ukurasa wako tayari, hatua zinazofuata ni kuendelea kufanya marekebishoa na ujazaji wa taarifa.




Facebook wamerahisisha hata kama ni mgeni katika ujazaji wa taarifa unaweza kufanya marekebisho ya awali wewe mwenyewe.

Fanya marekebisho ya awali kwa kubonyeza sehemu zifuatazo katika ukurasa wako mpya uliotenegeneza:

## Ufafanuzi

- Add a profile picture
  Utabonyeza kuweka picha ya profile katika ukurasa wako. Soma sifa za profile picture ukurasa wa 55

- Add a cover photo
  Bonyeza kuweka picha ya juu ya ukurasa wako. Nimetoa ufafanuzi wa cover photo ukurasa wa 54

- Add a short description
  Maelezo mafupi ya ukurasa wako, ukurasa unahusika na kazi zipi au shghuli gani. Hapa utaeleza kwa kifupi.

- Create a username for your page
  Hapa utatengeneza username, reje ukurasa wa 43 kuona jinsi ya kubadili jina la ukurasa, category na username na jinsi ya kutumia username.

- Add a button
  Kitufe cha mawasiliano kinachoelekeza watu wakupigie simu, watume mesesji, watembelee blogu yako, wa download n.k

Usisite kuomba msaada ukikwama, tuandikie ujumbe:

Email: success@shorisuccesslife.com

Whatsapp: 0682937214

**KUTENGENEZA UKURASA UNAOANZA NA LIKES HADI 5,000 AU ZAIDI SOMA PDF YA PILI NILIOKUTUMIA AU SOMA MAKALA KATIKA WEBSITE HAPA**

# SEHEMU II

www.shorisuccesslife.com

*Katika sehemu hii ya pili (A) nitakufafanulia mambo muhimu ya kuzingatia unayopaswa kufahamu na kuzingatia unapofanya maboresho ili ukurasa wako uweze kuwa na mwonekano mzuri na kitaalamu.*

**UTANGULIZI WA SURA YA 5 & 6**

*Sura zilizo pita umejifunza kutengeneza ukurasa wako wa biashara Facebook. Na bila shaka umechagua jina la ukurasa wako tayari.*

*Sura ya 5 nakuelekeza mambo muhimu ya kuzingatia katika uchaguzi wa  jina ukurasa na jinsi ya kutumia username, (kama kuna dosari katika jina uliochagua utafanya marekebisho)*

*Tuanze na jinsi ya kurudi katika ukurasa uliotenegeneza*

# 5

## HATUA ZA KUREJEA KATIKA UKURASA KWA MAREKEBISHO

Umeishia njiani na unataka kurudi katika ukurasa wako kukamilisha taarifa au kuutumia sasa?

Kama ndio mara yako ya kwanza kumiliki ukurasa, ukimaliza kutengeneza ukurasa wako unaweza kushindwa kurudi au kuona ukurasa wako wakati ukitaka kuutumia au kukamilisha au kubadili taarifa.

Hizi hapa ni njia unazoweza kutumia na ukaweza kuuona ukurasa wako:

### a) KUREJEA KATIKA UKURASA KUPITIA SIMU

Ni rahisi kupitia simu yako, ingia Facebook kupitia akaunti yako ambayo ulipitia mara ya kwanza wakati unatenegeneza ukurasa au uliyo iongeza katika safu ya uongozi/wahariri:

Fuata hatua zifuatazo

- Ingia Facebook kawaida kama ambavyo huwa unaingia unapotaka kusoma post au walichoandika watu wengine.

- Angalia juu upande wa kulia utaona vimstari vitatu ☰ (03) nilivyozungushia duara katika picha hapa chini.




Baada ya kubonyeza vimstari vitatu hapo juu utaona mwonekana wa baadhi ya taarifa kama zinavyoonekana katika picha hapa chini ya kushoto na kulia. Ukiwa upande wa kulia endelea kushuka chini hadi uone neno (Pages) na + Create Page . Chini ya Create Page utaona **kurasa zako ulizotenegeneza.**







Shuka chini kuona tarifa za kulia

## b) KUREJEA KATIKA UKURASA KUPITIA KOMPYUTA

Kama unatumia kompyuta kuna njia mbili za kurejea katika ukurasa wako. Ingia Facebook, kisha:

i) a/ Bonyeza alama ya iliopo ▼ katika eneo nilio onesha hapa chini. Utaletea orodha ya page zako ambazo ni admin




b/ Sasa unaweza chagua page yako kwa ajili ya kupost machapisho, marekebisho n.k




*Hili ni eneo utakalo ona page zako zote ulizotengeneza na ambazo umewekwa kama admin*

ii) Njia ya pili, baada ya kuingia facebook angalia column ya mwisho mkono wa kushoto, utaona shortcuts. Kuna magrup yako na page zako.

Kama kurasa zako hazionekani upande huu nenda katika kisha settings tafute neno Favourite ulichague au pin ukurasa wako uonekane juu.




Utaona orodha fupi ya magrup ambayo umetengeneza au upo kama admin.

Pia utaona page zako ambazo umetengeneza au upo kama admin

# 6

## JINA LA UKURASA, CATEGORY & USERNAME

### a) Jina la ukurasa:

Wakati najifunza na kuendesha biashara katika mfumo wa MLM nilifungua kurasa mbili Shori MN na mwingine badaye niliufuta.

Ukurasa nilioufuta kiwango cha watu ku like na kukomenti kilikuwa kikubwa bila hata matangazo.Sababu kubwa ilikuwa ni jina lililobeba maana ya kueleweka.

Katika sura ya 3 ukurasa wa 23 nimefafanua sifa za jina zuri la ukurasa.

Kurejea uk. wa 23 bonyeza ☞
Sifa za jina zuri la kutumia linatakiwa liwe na sifa zipi.

- *Jina linalo akisi na kubeba ujumbe wa biashara yako kwa mteja ni rahisi watu ku-follow au ku-like kuliko jina ambalo halina maana ya kueleweka wazi.*

- *Aina ya ukurasa pia unayoichagua humsaidia mtu mwigine kutambua ukurasa unahusika na nini pasipo hata kusoma kipengele cha **About.***

Aina ya ukurasa (sub category) pamoja na jina la ukurasa huonekana wazi katika ukurasa wako na kumsaidia msomaji kufanya maamuzi ya kutumia muda wake kupitia ukurasa wako.




*Katika simu:*

*Sub category uliochagua itaonekana katika eneo la kati ya tabs zako na button za like, follow na share*




*Katika kompyuta: Sub Category huonekana column ya kulia juu mwa column ya post zako*

*Hapo juu ni mfano wa ukurasa wa kampuni ya coca cola inayojihusisha na vinywaji*

Uchaguzi wa aina ya ukurasa usio sahihi kunapelekea kukosa watu makini katika ukurasa wako.

Mfano aina ya ukurasa umechagua food & beverage company kisha ukautumia kuuza mitumba ya nguo utakuwa unachanganya watu.

- *Subcategory ya ukurasa ulioijaza huonekana chini ya jina la ukurasa mtu anapo search Facebook (katika search bar) kabla ya kufungua ukurasa.*

Hii humsaidia mtafutaji kufanya maamuzi ya kuufungua ukurasa hata kama jina la ukurasa wako halijielezi kuwa ukurasa unahusu nini. Akiona subcategory inamhusu anachokitafuta atafungua.




*Page moja, unaweza kuweka Category zaidi ya moja kama ukurasa unajishughulisha na kazi zaidi ya moja ili kumsaidia mtafutaji na msomaji kufahamu kazi za ukurasa wako.*

## b) User name

User name ndio kitambulisho chako, hakifanani na cha mtu mwingine.

User name inatumika kutofautisha jina la page moja na nyingine au jina la page na profile.

Akaunti binafsi (personal profile) zinaweza kufanana majina, ndio maana ukiingia facebook utaweza kuona majina yanayofanana.

Mfano, Juma Hamisi, John Musa Jane Albert yanaweza kuzidi 3 au 10.

Katika upande wa kurasa Facebook, kwa sasa huwezi fungua ukurasa kwa kutumia jina ambalo linatumika katika ukurasa mwingine.

Mfano, hapa nimejaribu kufungua ukurasa kwa jina langu la **Shori MN** ambalo tayari linatumika katika ukurasa wa Shori MN

Hii hapa ni meseji nilioletewa katika mandishi mekundu




Kama unataka kutengeneza page yenye jina lililokwisha tumika utalazika kulitofautisha kama Facebook walivyo fafanua hapo juu.

Lakini jina la profile linaweza kufanana na page. Mfano profile yangu inatumia jina la Shori MN, na page pia inatumia Shori MN

Nimekuchanganya?

Angalia ufafanuzi hapa chini:

| JINA LA | Page | Group | Profile |
|---|---|---|---|
| Page | X | √ | √ |
| Group | √ | √ | √ |
| Profile | √ | √ | √ |
| √ : majina yanafanana | X : majina hayafanani | | |

### Jinsi ya kutumia user name ya page yako:

Wakati unaandika tangazo la biashara au post na kushea katika magrup na wall za marafiki zako kumbuka na kuweka mawasiliano.

Mawasiliano yatakusaidia kuongeza idadi ya wateja kupitia watu ambao wamevutwa na post au tangazo lako.

Baadhi wanaweza wasiwasiliane na wewe kwa wakati huo lakini kwa kuona umuhimu wa ulicho andika wakasevu njia za mawasiliano ulizoweka, na watakupigia badaye au siku wakiwa na shida.

Nimefafanua haya vema katika makala yangu juu ya aina za mawasiliano mtandaoni facebook, unaweza kuisoma makala hapa au download hapa (PDF)

**Jinsi ninavyotumia user name katika mawasiliano mtandaoni kuendesha biashara:**

i) Natumia user name mbadala wa namba ikiwa namba si lazima kwa mteja facebook.

- Angalia post yangu ya tarehe 15 novemba 2016 katika grup



Angalia nilivyotumia username kama njia ya mawasiliano ya kumwezesha msomaji wa post yangu kunitumia meseji wakati namjibu swali lake katika post iliopo hapo juu.




Username ya page yangu facebook ni @shorimnofficialpage
Ukitaka utumie username kama link ya watu kukutumia ujumbe katika page yako, utaandika:

**m.me/username yako**

**mfano: m.me/shorimnofficialpage**

Ukisha post jina la page yako litatokea lenyewe likiambatana na mandishi:

i) Get in touch with (jina la page yako)
ii) Picha ya profile katika ukurasa wako
iii) Username na kitufe chenye maneno Send Message

iii) Naitumia username kama link ya kumwongozo msomaji au mteja kutembelea page yangu kama nitapost makala au chapisho lingine mtandaoni.




Badala ya kuandika katika post yako tembelea ukarasa wangu wa *(unataja jina la ukurasa),* tumia link

Andika: **fb:me/username ya ukurasa wako**

Sikushauri kutumia jina kwa sababu tatu:

- ✓ msomaji atakuwa na kazi ya kukopi kisha akapest sehemu ya kutafuta facebook,
- ✓ pili majina kama yako yaweza kuwepo mengi msomaji atachanganya baada ya ku sechi.
- ✓ Link inamrahisishia msomaji akibonyeza itamwongoza mahali husika.

Kama unatumia kompyuta usitumie link, badala ya link taja ukurasa wako (sijasema uandike jina)

Msomaji akibonyeza jina atapelekwa moja kwa moja katka ukurasa husika.

### Jinsi ya kutaja ukurasa wako facebook:

- ✓ Ingia facebook andika post yako, mahali unapotaka litokee jina la page yako andika:

  @jina la ukarasa wako




- ✓ Ukisha andika @ kisha jina, yatatokea majina yote ya profile za watu, magrup na page kama yapo yanayo fanana na jina ulioandiandika. Angalia hapa chini:




- ✓ Chagua jina la page yako litajiandika bila alama ya @ na mtu akibofya atapelekwa sehemu husika.

Na hatua nilizotaja hapo juu za kutaja jina la page pia hutumika kutaja jina la mtu au grup facebook. Njia nyingine ya kumtaja mtu ni kumtag ila kutag huwezi weka jina la mtu katikati ya mandishi.

## Hatua za kuipata user name ya page yako kupitia simu

- ✓ Ingia facebook katika katika page yako




- ✓ Angalia eneo la chini picha ya cover inapoishia. Utaona jina la ukurasa wako, chini ya jina la ukurasa wako kuna username.

Kama utakuwa umeadikiwa ***Create Page @username*** itakuwa facebook wameshindwa kutengeneza username, hivyo design yako mwenyewe.

Soma kurasa zifuatazo nimefafanua hatua za kupata, kutenegeneza na kubadilia username:

a) Ukurasa wa 68 ii) Njia ya pili jinsi ya kutengeneza/kubadili username kwa kutumia kompyuta (BONYEZA MANDISHI YA BLUU)

b) Ukurasa wa 70 Jinsi ya kubadili username kwa kututumia simu na kompyuta.

### Jinsi ya kupata username katika page yako kwa kutumia kompyuta

- ✓ Ingia facebook katika ukurasa wako kwa kutumia kompyuta
- ✓ Angalia column ya mwisho kushoto mwa cover photo. Utaona profile picture. Chini ya profile picture kuna jina la page yako.

  Username ya page yako ipo chini ya jina la ukurasa wako.




**KUTENGENEZA UKURASA UNAOANZA NA LIKES HADI 5,000 AU ZAIDI SOMA PDF YA PILI NILIOKUTUMIA AU SOMA MAKALA KATIKA WEBSITE HAPA**

**UTANGULIZI WA SURA YA TANO**

*Sura ya 4 umejifunza jinsi kubadilili jina la ukurasa, category na username na matumizi yake.*

*Sura ya 5 nazungumzia picha ya juu ya ukurasa (photo cover) na profile picture*

# 7

## PICHA YA JUU YA UKURASA NA PICHA YA PROFILE

Picha ya juu ya ukurasa (cover photo) ni muhimu.

Kwa sababu, ndani ya muda wa sekunde 3 hadi 5 msomaji wa vitu mtandaoni anakuwa amekwisha amua kusoma au kutosoma chapisho aliliofungua.

Cover photo inatakiwa iwe yenye ubunifu na kujieleza ili msomaji ajue ukurasa (page) aliofungua inahusu nini, ili aweze kushea, ku like na kuendelea kusoma machapisho mengine yanayofuata.

Picha ya profile (profile picture) vilevile ni muhimu.

Huwakilisha profile ya page yako katika taarifa zinazofikia watu juu ya mambo unayofanya.

Huonekana kila unapo komenti katika page yako na page za wengine kama utatumia page yako kukoment badala ya profile yako ya kawaida.

Soma makala niliokwisha fafanua jinsi ya kukomenti katika page tofauti na yako kwa kutumia page badala ya profile.

### a) Picha ya Profile (Profile Picture)

Picha ya profile unaweza kuweka logo kama page ni ya kampuni, jumuiya, shirika au kikundi.

Kama ukurasa ni wako binafsi mfano mtu maarufu, mwanamziki, mwanamitindo, mwigizaji unaweza kuweka picha yako.

Picha yako inakusaidia kujenga ukaribu na kukutambulisha kwa wasomaji wako.

## SIFA ZA PICHA YA PROFILE KATIKA PAGE

Masharti na vigezo ya Facebook si magumu unachotakiwa kuwa makini na kuangalia size ya picha utakayoweka ili iweze kuenea katika frame.






Soma mwongozo na updates za ukubwa unaotakiwa wa picha ya profile na cover hapa Facebook

Picha yako inatakiwa:

- ✓ **Iwe katika umbo la mraba.**
  Eneo la picha za profile ni mraba --- urefu na upana vinalingana --- kama picha yako ipo katika umbo la mstatiri ukisha upload utalazimika kuikata (crop)

- ✓ **Ukubwa wa picha ya profile Facebook katika pixels.**
  Pengine umekuwa uki upload picha bila kujua huwa kuna vipimo vya kuzingatia.

  Vipimo vya profile picture katika page ni:

  180 X180 pixels katika kompyuta, 128 X 128 pixels katika simu za smartphone na 36 X 36 pixels kwa upande wa simu zingine.

Napendekeza kwa mwonekane mzuri jitahid picha yako iwe 180 X 180 pixels, itaenea katika smartphone na simu zingine, kama utatumia kompyuta ku upload, ukimaliza nenda katika simu urekebishe kwa kuikata (crop) ili iweze kufit katika frame ya profile.

Vipimo hivi hubadilika kila wakati, kujua mabadiliko tembele **mwongozo wa vipimo facebook hapa kila wakati.**

*Je, ukiweka picha vipimo tofauti na hivyo inakuaje?*

Kama ni kubwa utalazimika kuikata baada ya ku upload. Utaikata huku ukijaribu kulinganisha na eneo la picha hadi itakapo enea katika frame ya picha.

Kama ni ndogo ukisha upload facebook wataikuza hadi itakapoenea eneo husika.
Madhara ya picha kukuzwa ni kuwa badae picha yako itaonekana hafifu.
Haitaonekana vizuri hasa kama itavutwa sana.

- ✓ **Iwe na mwonekane mzuri lakini halisi.**

Picha yenye mwonekane mzuri lakini wenye uhalisi, hujenga imani na wateja wako.
Msomaji au mteja wako hujikuta anatabasamu na kujihisi amekuona hatimae anatamani kujiunga na wewe kwa kutuma friend request.

Picha inajenga hisia na kuongea kama yalivyo maneno. Angalia mifano ya profile ya picture hapa chini:

Kama ni profile picture bila shaka ya mkono wa kulia itapendwa zaidi kwa sababu:



Amepiga akiwa:

- Amenyenyua uso ambao moja kwa moja anatizama msomaji.
- Amekaa, ametulia na
- Picha ina mwanga haina giza,
- Pia imekolea na
- Ameshikilia kitu mikononi kuliko kuacha mikono ikipepea bila pozi

Angalia picha hapa chini kutoks courtesy of Amy Cuddy, Harvard University. Picha za mstari wa chini hazifai kuweka katika profile.



Mstari wa chini picha zake, watu wanaonekana kukosa kujiami, wana msongo wa mawazo. Picha hazina ushawishi kwa watu kuwa na saba za kujiunga na wewe.

Nakushauri kama utapenda kujua habari za picha kwa ajili ya profile, picha za kiofisi tembelea mtandao wa photofeeler. Una blog inayelelezea picha za mvuto wa kimahaba, picha za kiofisi, kujiami, kuhusu tabasamu, ushawishi n.k

Pia watu wana zipigia kura.

Nikutakie maboresho mema ya mwonekane wa picha zako, jaribu kutembelea photofeeler

Huo ulikuwa upande wa profile wa photo, tuangalie upande wa cover photo

### b) Picha ya juu ya page (Cover Photo)

Cover photo ndio mahali jicho la msomaji au mteja wako hutua kwa mara ya kwanza anapotembelea ukurasa wako.




Unaamini msemo wa *Don't judge a book by its cover?*

Huo msemo hapa hautumiki.

Mteja ambaye hakuwahi kufika katika ukurasa wako wa biashara, akifika kwa mara ya kwanza anatupa jicho anakutana na mwonekano mbovu anaweza ndani ya sekunde 3 akageuza na asirudi tena.

## SIFA ZA PICHA YA JUU YA PAGE (COVER PHOTO)

Masharti na vigezo vya faceebook hutakiwi weka taarifa za udanganyifu/upotoshaji katika picha utakayo iweka katika page yako.

Cover photo inatakiwa kuonesha uhalisia wa kampuni au kazi kwa ujumla zinazofanyika katika kampuni.

- ✓ Umbo la frame ya picha ya juu ya page yako ni mstatiri. Hivyo hata picha yako unapoiandaa inatakiwa iwe na umbo la mstatiri, vinginevyo itapwaya.

- ✓ Ukubwa wa picha ya juu ya page ya facebook
  Vipimo vya cover photo ni 828 pixels upana na 315 pixels urefu katika huu ni mwonekano katika kompyuta, 640 pixels upana na 360 pixels urefu katika mwonekano wa smartphone.

  Kupata taarifa za vipimo vya photo cover hakikisha unatembelea mwongozo wa vipimo facebook hapa kila wakati.



Je, ukiweka photo cover nje ya vipimo vinavyotakiwa au vipimo vinapobadilika wewe ukatumia vya zamani inakuaje?

Angalia picha hii ambayo ni kutoka kampuni la soda katika mwonekano wa simu.

Vipimo vya cover photo katika simu na kompyuta ni tofauti unatakiwa kuhakikisha mambo yapo sawa pande zote baada yak u upload.




***Rejea picha hapo juu:***

Angalia mwelekeo wa mishale:

Maneno yote nilionesha kwa mishale yamekatwa. Picha imeandikwa hadi mwisho lakini maneno mengine yamefichwa.

Ili msomaji aweze yasoma yote atalazimika kubonyeza cover photo.

Je, ni wasomaji wangapi watakuwa na muda huo?

Je ni asilimia ngapi ya wateja wako wanakuwa wanafahamu kuwa wakibonyeza wataweze kuona mandishi yote?

Bila shaka kuna watu wengi unawaacha nyuma. Na hayo ndio hutokea pale usipofuata vipimo.



Kama vipimo vitakuchanganya ukashindwa kujua vipi utaweka cover moja katika simu na kompyuta vionekane sawa, tumia njia hii hapa ambayo mimi pia huitumia:

- Tengeneza picha yako yenye ukubwa huo ulioandikwa juu wa simu, ambao utakuwa unaenea katika mwonekane wa simu na badae uki upload utarekebisha eneo la katikati sehemu ya cover photo lionekane katika kompyuta ukiwa katika kompyuta.

- Mandishi yako yaweke eneo ambalo litaonekana katika kompyuta.

- Ukisha upload kabla ya kusevu picha itakuwa inakubali kujongea, iweke vizuri ili mandishi yote katika picha yako yaonekane

- Kama ume upload kupitia simu, nenda katika kompyuta kuona kama imekaa vema (kama umetumia kompyuta rudi katika simu). Kama imekaa vibaya irekebishe. Angalia hapa chini nimetoa njia ya kurebisha cover yako.




Bonyeza hapa eneo la camera katika cover photo ya page yako (alama ya camera ipo juu kushoto kwako katika eneo la cover photo)




Baada ya hatua ya kwanza hapo juu, uta letewa menu ndogo.
Chagua reposition katika menu yako kisha nenda kwa cover yako ufanye ku drag



TAHADHARI KWA WATUMIAJI WA KOMPUTA

Watu wengi, hasa wanaonza kuendesha biashara katika mfumo huu mpya wa kidijitali hujikita katika watumiaji wa kompyuta zaidi kuliko simu.

Lakini kwa mjibu wa mitandao mbalimbali ya tafiti ikiwemo comscore, smart insights inaonesha watu watumiaji wa simu katika mitandao ya kijamii inaongezeka kwa kasi huku watumiaji wa kompyuta ikipungua.






*Taarifa hizo juu za utafiti hapo zina umuhimu gani kwako mtumiaji wa mitandao ya kijamii kuendeshara biashara?*

> Taarifa zinatuonesha wazi umuhimu wa kila tunachofanya katika biashara zetu mtandaoni kuhakikisha kinaweza kusomeka na mtumiaji wa simu."

Hakikisha kama ni tangazo, picha, video, fomu, tovuti na machapisho mengine unayoyandaa kwa kutumia kompyuta yawe pia yanaweza kusomeka vema katika simu.

La sivyo utakuwa unaacha kundi kubwa la wahitaji (watuamiaji wa simu) ambao wangekuwa wateja wako.

## KUFUTA, KUBADILI JINA LA UKURASA NA CATEGORY

Nafahamu wakati ukiwa unaanza kujifunza kutengeneza ukurasa wako unaweza kufika hatua ukaona makosa ni mengi bora kufuta kuliko kurekebisha.

Pia unaweza kutaka kubadili jina la ukurasa wako. Vitu vingine vikabaki kama vilivyo.

Usijali sana, hakuna kitu kinacho anza kikiwa kamilifu.

Wakati natengeneza ukuarasa wangu wa Shori MN facebook, sikuwa na utaalamu wa kutosha kuchambua aina za page.

Baada ya kupata uelewa nilitamani kubadili kwa sababu,

Nilitamani baadhi ya features zilizopo katika page zingine Mfano, sehemu ya reviews, shop na services hizi ni tabs ambazo kwa kawaida zilikuwa hazipatikani kwa page yangu ya Public Figure.

Ndio maana katika sehemu hii nimekuandikia jinsi ya kufuta ukurasa, kubadili jina ukurasa wako na kubadili aina ya ukurasa n.k

### Jinsi ya kufuta ukurasa wako kwa kutumia:

#### i) Kompyuta

a) Ingia katika ukurasa wako Facebook
b) Bonyeza settings

Settings zipo mbele katika mstari wenye maneno Pages, Insights, Publishing tools, Help



c) Bonyeza Delete Page

Telemka chini, mwisho wa orodha ulioletewa baada ya kubonyeza kipengele (b) utaona remove page (delete page)

## ii) Simu ya smartphone

- Ingia Facebook katika page yako.
- Bonyeza vidoti vitatu vilivyopo katika page juu usawa wa facebook search bar, telemka chini.




*Bonyeza vidoti vitatu hapo juu.*

- Katika menu utakayoletewa, angalia neno Edit Settings




Chagua Edit Settings utaletewa menu nyingine

- Chagua General kutoka katika menu utakayoletewa




Ukisha chagua General, utapata menu ambayo ukitelemka kwa chini mwisho utaona sehemu ya kuondoa page.

- Chagua delete page.
  Hii sehemu ipo mwisho kabisa mwa menu utayoletewa baada ya kubonyeza general hapo juu




## Jinsi ya kubadili aina ya ukurasa (Category na Sub category)

Kama na wewe umeisha tengeneza ukurasa unahitaji kubadili aina ya ukurasa uliochagua (category) au sub category, usihofu unaweza kubadili.

Inawezekana kubadili, fuata maelekezo yafuatayo:

## i) Njia ya kwanza

(kwa kutumia kompyuta)

Ingia Facebook katika ukurasa wako:

1




Chini ya photo cover, kulia kuna vitufe like, share, mesage na more/vidoti vitatu

Weka cusor juu ya more au vidoti vitatu

2




*Utaletewa menyu ndogo kama inavyoonekana hapo kushoto.*

*Bonyeza Edit Page Info*

3

Edit your details

General | Contact

GENERAL

Name: Shori MN

Category: People

Public Figure

Description: Description

Bonyeza hapo kubadili aina ya page

Bonyeza hapa kubadili Subcategory

Kama Category haionekani, telemka chini hadi mwisho wa orodha yako, bonyeza neno **See All Information** utaletewa orodha mpya likiwemo neno Category.

Njia hii unayotumia kupata sehemu kubadili Jina, Aina ya ukurasa na vingele vyake, unaweza pia kuitumia kupata sehemu zingine kama kubadili maelezo kuhusu ukurasa, username, email address, tovuti n.k

Kubadili sehemu zingine telemka chini hadi mwisho wa orodha yako, bonyeza neno See All Information

Website — This page has a website
http://www.shorisuccesslife.com/blog
Email — Has an email address
honshori97@gmail.com
See All Information

Kubadili category na sub category kwa kutumia simu kwa sasa hadi naandika kitabu hiki bado hakuna uwezekano.

### ii) Njia ya pili

i.Ingia Facebook katika ukurasa wako



ii. Kisha angalia column ya mwisho kushoto utaona tabs zi mejipanga (orodha ya tab hubadilika kutegemeana na aina ya page au tamplate unayotumia)

Katika picha ya page yangu nilioweka hapo kuna: Home, Services, Shop, Reviews, Photos, Videos, Posts, Events, About, Likes, Sign na Notes.

iii. Chagua tab ilioandikwa “About”

iv. Angalia kulia mwa tabs zako utakuwa umeletewa maelezo yote kuhusu page yako: jina, aina ya ukurasa, anwani, username n.k

**About Shori MN**

| Page Info | PAGE INFO | |
|---|---|---|
| | Category | Public Figure |
| | Name | Shori MN |

v. Ukiweka cusor juu ya taarifa unayotaka kubadili mbele yake utaoneshwa neno edit.

vi. Bonyeza edit ili kubadili taarifa unayotaka kubadili.

Njia hii pia unaweza itumia kubadili au kujaza taarifa zingine kama: Category, sub category, website, address, username, n.k

## Jinsi ya kubadili username kwa kututumia simu

**Kwa kutumia kompyuta fuata hatua zifuatazo:**

Kubadili username kupitia kompyuta, hatua zinafana na ulizotumia kubadili aina ya ukurasa. Utabonyeza:

Settings juu ya ukuraasa kulia, kisha bonyeza About kushoto chini, kisha chagua username. Rejea ukurasa wa 68 ii) Njia ya pili kwa ufafanuzi.

**Kwa kutumia simu fuata hatua zifuatazo:**

i) Ingia katika ukurasa wako facebook.

ii) Bonyeza vidoti vitatu juu kulia mwa page.




iii) Chagua edit settings (kutoka katika menu utakayoletewa baada ya kubonyeza vidoti vitatu hapo juu)



iv) Chagua "page info"




v) Chagua edit page username






Hatua hizi za kubaadili username pia unaweza kuzitumia kubadili au kuweka taarifa zako katika profile; mfano:

- ✓ kubadili jina la ukurasa,
- ✓ kuweka au kubadili username,
- ✓ tovuti,
- ✓ zip code(postal code),
- ✓ namba ya simu n.k

9

## KAMILISHA UJAZAJI WA TAARIFA MUHIMU ZILIZOBAKI

Unakumbuka siku ulipoingia google kutafuta taarifa flani, ulipo andika na kusearch majibu yalijitokeza mengi yakiwa yameandikwa na watu mbalimbali.

Mfano: ukitafuta taarifa kuhusu *ufugaji wa kuku*
Utapata orodha ndefu ya taarifa toka vyanzo mbalimbali zaidi ya ukurasa mmoja kama unavyo ona hapa

ufugaji wa kuku

All Videos News Images More Settings Tools

About 868,000 results (0.27 seconds)

Tip: Search for **English** results only. You can specify your search language in Preferences

Ufugaji wa kuku wa kienyeji. Vifaranga wakiwa katika eneo la ...
https://www.youtube.com/watch?v=1tsMSfy0ISk
May 22, 2016 - Uploaded by Reagan Maringo
Vifaranga bora wa kuku wa kienyeji. ... KnowledgeTv by ESRF S01E27 - **Ufugaji wa Kuku** na Bwana ...
1:19

ufugaji wa kuku wa asili - YouTube
https://www.youtube.com/watch?v=zyGwG-qCfGQ
Jan 9, 2015 - Uploaded by Patrock Tenywa
hii ni namna ya kufuga **kuku wa** asili inapendeza sana.
1:35

UFUGAJI WA KUKU WA KIENYEJI KAMA MRADI | ShareHope Ministries
https://sharehopeministries.wordpress.com/.../**ufugaji-wa-kuku-wa**-... Translate this page
Jun 26, 2015 - Miongoni mwa mambo mhimu naya kwanza kuzingatiwa katika ufu...
kienyeji kama mradi ni maandalizi ya banda bora. Kuku ...

Ufugaji wa kuku wa kienyeji(kuku Asili)...
...fugajimakini.blogspot.com/.../uf...



Searches related to ufugaji wa kuku

| | |
|---|---|
| **mabanda ya** kuku wa **kienyeji** | ufugaji wa kuku wa **kienyeji biashara** |
| ufugaji **bora** wa kuku wa **kienyeji pdf** | **chakula cha** kuku wa **kienyeji** |
| **magonjwa ya** kuku wa **kienyeji** | ufugaji wa kuku wa **kisasa** |
| ufugaji wa kuku **chotara** | ufugaji wa kuku wa **kienyeji youtube** |

Gooooooooooogle >
1 2 3 4 5 6 7 8 9 10 Next



Blog hupewa nafasi kubwa kuonekana kwa mtafutaji wa taarifa mtandaoni kutegemeana na jinsi ulivyofuata taratibu za uandishi katika blog.

Utaratibu huu pia unaweza kutumika katika ukurasa wako.

Unapojaza taarifa zako kwa usahihi katika sehemu ya About katika ukurasa wako, unasaidia Search Engine kama Google, Bing, Yahoo, Safari na hata Facebook yenyewe kupata ukurasa wako na kuonesha taarifa zake kwa mtafutaji kama ulivyoona hapo.

### Jinsi ya kujaza sehemu hii ya About:

Mambo ya kujaza sehemu ya About ni mengi jaribu kupitia kila kipengele pindi ukiingia sehemu ya about katika page yako.

Hakikisha umejaza:

GENERAL INFO

- Jina zuri la ukurasa
- Aina ya page (category) na sub category

  Jaza kipengele kinachoendana na shughuli itakayoendeshwa katika ukurasa wako

- Username

Jinsi ya kubadili username rejea ukurasa wa 70, soma **Jinsi ya kubadili username kwa kututumia simu**

Kuhusu sifa, umuhimu na matumizi ya jina, user name, aina page na vipengele vyake rejea ukurasa wa 43

# CONTACT INFO:

Sehemu ya kujaza njia za mawasiliano katika ukurasa wako. Mathalani, barua pepe, namba ya simu n.k

- Email
  Jaza barua pepe, hii huonekana sehemu ya mawasiliano. Kama unafanya biashara ni muhimu uwe na email address ya kudumu. Usiwe leo unatengeza hii kesho umesahau password unafungua nyingine.

- Phone Number

  Namba ya simu jaza kwa ajili ya mawasiliano. Watu waliowengi bado wanatumia simu ya mkononi kama mawasiliano ya haraka kuliko njia nyingine.

  Ni rahisi mtu kupata shida na akarejea katika simu na kukupigia ili kupata huduma.

- Message link
  Hii unaikuta katika sehemu ya About. Huhitaji kuijaza tena. Kwa mbele ina link ya Message Now



- Website
  Jaza eneo la website kama unayo.
  Tovuti/wavuti ni muhimu kwa biashara yako.
  Wakati huu wa utandawazi ambao watu huunganishwa na huduma na kufanya manunuzi kupitia mtandao.

  Huna budi kufikiria jinsi utavyoweza kuiweka biashara mtandaoni na kupata wateja na kuindeleza ili uongeze mauzo na faida pamoja na kufikia wateja wengi.

  Ili kuepuka kufanya umachinga mtandaoni unatakiwa kuwa na blog au website kwa ajili ya kuendesha biashara yako.

- Other accounts (MITANDAO YA KIJAMII)
  Hapa, utajaza link za mitandao mingine ya kijamii ulio nayo. Usiandike jina. Ukiandika jina halita mfikisha msomaji katika akaunti husika. Tumia username.

  Mfano:
  Akaunti ya twitter natumia jina Shori MN
  Username na jina langu vinatofautiana, username ni: Mnshori
  Ili uweze kuandika link utaanza na tovuti ya mtandao husika (kisha) mkwaju (kisha) username yako.

  i) www.twitter.com/mnshori
  ii) www.instagram.com/shori_mn

  AU

  Unaweza kukopi link ya akaunti yako kutoka mtandao husika kama inawezekana kisha ukapest sehemu unayotaka.

Ukisha andika, link ya mtandao haitaonekana kwa msomaji. Itaonekana urersname yako pekee.

- Edit Privacy Policy
  Privacy policy (sera ya faragha). Kutegemeana na aina ya page uliochagua (category & sub category) sehemu hii inaweza isiwepo katika ukurasa wako.
  Hapa utajaza namna ambavyo utatunza taarifa na kuwa msiri katika taarifa za wateja wako.

BUSINESS INFO

Kutegemeana na aina ya page, baadhi ya page hazina sehemu ya kujaza business info.

Business info ina vipengele vifuatavyo:

i) Edit business info:
Utajaza taarifa zilizopo. Mfano: masaa ya kazi, siku za kazi, mahali ilipo ofisi au kampuni n.k
Muda wa masaa ya kazi kutaandikwa OPEN na muda ambao sio wa kazi kwenye ukurasa wako utaonesha CLOSED

ii) Edit start/launch date:
Tarehe ya kuanza ukurasa wako. Unaweza ibadili tarehe kuisogeza mbele au nyuma ya tangu ukurasa wako kuanza.

Pia badala ya neno start date unaweza tumia, maneno mengine kama launch date, open date.

Tarehe utakayoijaza ya kuanza kwa page itakuwa na uhusiano na kipengele cha milestone.

**Milestone**, ni sehemu ambayo utajaza matukio muhimu ambayo yamefanyika katika kampuni yako au ukurasa wako.

iii) Edit payment

Kama ukurasa umechagua wa biashara, utaweza kujaza njia za malipo ambazo wateja wako wanaweza kutumia kufanya malipo kupitia ukurasa wako.

Ila kati ya nja zilizopo hakuna ya kutuma pesa kupitia mtandao wa simu ya kiganjani.

## MAENEO MENGINE MUHIMU YA KUJAZA

- Maelezo kuhusu ukurasa wako (page descrption)

Maelezo kuhusu page yamegawanyika sehemu mbili:

a) Maelezo mafupi (short description)
b) Maelezo marefu (long description)

### a) Maelezo mafupi (short description)

Maelezo mafupi utakayoandika sehemu ya Short description (kama unatumia kompyuta) huonekana upande wa msomaji sehemu ya **About.**

Na kama unatumia simu kujaza, utaona About badala ya short description.

Chagua maneno mafupi ya kuelezea ukurasa wako unahusu nini au unamsaidiaje msomaji.

Ni muhimu kujaza maelezo haya kwa sababu:

- ✓ Humusaidia mtembeleaji wa ukurasa wako kutambua kama ukurasa aliopo ni sahihi kwake.
  Mfano msomaji anayetumia simu maelezo ulioandika yataonekana mwanzo kabisa chini ya profile picture

Njia na mbinu za kuuza, kupata wateja na kujenga soko la biashara yako katika mitandao ya kijamii & blogs. Like hapa ukurasa wetu ujifunze zaidi.

@shori_mn on Instagram

http://www.shorisuccesslife.com/

0682 937 214

*Haya ni maelezo mafupi kuhusu ukurasa wangu wa Shori MN*

*Unweza kuutembelea kupitia hapa Shori MN*

- ✓ Ikiwa uta promote page iweze kufikia watu wengi zaidi bila ku edit, maelezo ulio andika yatatumika kama kichwa cha tangazo au utangulizi wa tangazo.

Hii hapa ni mifano mingine ya *maelezo mafupi kuhusu page* kutoka katika page ambazo zinafanya vizuri upande wa ushawishi mtandaoni kwa wateja wao:

*i) Page ya Tigo tanzania*

Tigo is the leading telecom operator in Tanzania, bringing you the best value in innovative telecom services. Visit www.tigo.co.tz today!

*ii) Hii ni screen shot ya dr. boaz mkumbo*

Mchambuzi wa Magonjwa ya lishe Kitambi,Kisukari,Shinikizo la damu. Mwandishi wa kitabu cha "Kitambi cha wanga" Na Mkufunzi Makini wa Kitambi na uzito mkubw

*iii) Page ya CRDB bank*

CRDB Bank is the leading financial institution in Tanzania with strong presence in Corporate banking, Small and Medium Enterprises Banking, Individual Banking and Microfinance Banking.

Unahitajika kufupisha maelezo yako. Jumala ya idadi za alama za uandishi, maneno na fasi wazi ni 155 tu.

Ukizidisha hutapata eneo la kuandika, angalia mfano wa pili pale juu, neno kubwa halikumalizika kwa sababu tayari characters 155 zimeisha.

## b) Long description (maelezo marefu kuhusu ukurasa wako)

Long description hutegemeana na aina ya ukurasa (category) uliochagua.
Kama ukurasa wako unayo utaiona na kujaza kupitia compyuta

Long description huonekana katika eneo la **Story** kwa msomaji. Hapa utaandika maelezo marefu amabayo ulinyimwa nafasi ya kuandika katika sehemu ya short description.

Ukurasa wangu wa **Shori MN**, ukurasa wa **CRDB bank** na shirika la kimataifa la **UNICEF** ni miongoni mwa page ambazo zimejazwa vizuri kipengele cha long description/story.

Tizama mifano (mwonekano wa ukurasa uliojazwa kikamilifu sehemu ya About.

BUSINESS INFO

Founded in 1946

ADDITIONAL CONTACT INFO

http://www.unicef.org/

MORE INFO

About

UNICEF promotes the rights and wellbeing of every child in 190 countries and territories, with a special focus on reaching those in greatest need.

General Information

Our Policy:
The UNICEF Facebook page is meant to be an engaging and learning environment for our fans to share ideas and to discuss UNICEF, UNICEF's work and th... See More

STORY

We have the global authority to influence decision-makers, and the variety of partners at grassroots level to turn the most innovative ideas into reality. We believe that nurturing and caring for children are the cornerstones of human progress. UNICEF was created with this purpose in mind – to work with others to overcome the obstacles that poverty, violence, disease and discrimination place in a child's path. We believe that we can, together, advance the cause of humanity.

We advocate for measures to give children the best start in life, because proper care at the youngest age forms the strongest foundation for a person's future.

Milestones

2010 Executive Director of UNICEF
Tony Lake becomes the latest Executive Director of UNICEF and brings a new push for equity.

2002 A World Fit for Children
Special Session of the UN General Assembly on Children

2001 UNICEF arranges th

Chat (87)

Mission

Kusaidia vijana wajasiriamali na makampuni mbinu na njia jinsi kufungua biashara, kuendesha na kupanua wigo wa masoko na kufikia wateja wengi mtandaoni kwa kutumia mitandao ya kijamii na tovuti ili waweze kuongeza mauzo na faida zaidi.

tembelea: shorisuccesslife.com/blog

CONTACT INFO

Call 0682 937 214

@shorimnofficialpage Message Now

honshori97@gmail.com

http://www.shorisuccesslife.com/blog

MnShori

shori_mn

MORE INFO

Affiliation

STORY

Shori MN ni ukurasa wa utoaji mafunzo, taarifa, mbinu na njia za kufungua na kuendesha biashara mtandaoni.

Ukurasa unatoa msaada bure kabisa kwa asilimia 90.

Lakini bado siwezi kumsaidia kila mtu anayetebelea ukurasa huu.... See More

Milestones

2016 MABORESHO YA VIFAA

2015 KUANZISHWA KWA TOVUTI SAIDIZI KUFUNGULIWA RASMI

- Page overview (mwenendo wa jumla wa page)

Hapa utaandika maelezo marefu kuhusu sura ya kampuni yako (company profile).
Jitahidi maelezo yako yahusishe:

- ✓ Nini kampuni au biashara yako inafanya.
- ✓ Dira ya kampuni na maono ya kampuni.
- ✓ Na ufafanuzi mwigine juu ya mwenendo wa ukuaji wa ukurasa/kampuni kibiashara na namna unavyowasaidia watu.
- ✓ Usiache kuweka mawasiliano ya kampuni au link ya tovuti.

Maelezo yako yahusishe maneno ya msingi na lugha nzuri inayo endana na biashara yako ambayo watu hutumia kutafuta taarifa mtandaoni



**Umekwisha** pitia kurasa za kampuni ya Microsoft Lumia na CRDB bank?

Hapa nimekupa mifano miwili, Microsoft Lumia na CRDB wamefanya vizuri katika uandishi wa kipengele cha company over view na milestone.

i) Microsoft Lumia
Wamejaza vizuri upande wa company overview.

Kwenda moja kwa moja katika kipengele cha about
bonyeza hapa

About

Suggest Edits

CONTACT INFO

http://www.microsoft.com/mobile

MORE INFO

Company Overview
Microsoft lives to help people and businesses realise their potential. To help them make things and get things done. Lumia mobile devices have long strived to d... See More

Products
Microsoft Lumia

STORY

Welcome to the Official Microsoft Lumia Facebook page, your source to hear about our technologies and get insights into the people working for Microsoft.

Milestones

2012 Windows Phone 8 debuts
Windows Phone 8X and 8S by HTC make their debut.
Introducing the Nokia Lumia 920 and the Nokia Lumia 820
US availability of Nokia Lumia 710

2011 US availability of HTC TITAN
US availability of Samsung Focus S and Focus Flash
US availability of HTC Radar
Nokia Lumia 800 and Lumia 710 revealed
Windows Phone 7.5 update begins
US availability of HTC Trophy
US availability of HTC Arrive
Nokia and Microsof

Chat (127)

ii) CRDB Bank

Wanajitahid sana kuwa smart. Na wapo haraka kumjibu mteja kupitia ukurasa.

Hapa wamefanya vizuri kipengele cha maelezo kuhusu ukurasa (page description), Dira (Mission) na About. Kuwatembelea bonyeza hapa.

HOURS

Always Open

Mission
To provide quality and competitive financial services with a strong focus on retail banking and customized corporate and institutional services while ensuring confidence and trust from stakeholders.

ADDITIONAL CONTACT INFO

customer-hotline @crdbbank.com

http://www.crdbbank.com/

MORE INFO

About

STORY

The CRDB Bank Facebook page is dedicated to nurturing relationships and creating positive and lasting connections with clients.

Our Facebook page will talk about Money and Savings, and everything you need to know to make your finances work for you.
Welcome you to the Official CRDB Bank Facebook page, where "Every Click will help us serve YOU better".

- Wasifu (bio)

  Bio/biography (wasifu), itategemeana na aina ya page uliochagua. Ikiwa unatumia page inayokuwakilisha watu, mfano:
  Public Figure, Artist, Politician, Musician, Journalist, Teacher n.k ukurasa wako unaweza kupata kipengele hiki cha wasifu.

  Unapoandika wasifu wako lazima uhusishe vitu vifuatavyo:

  - ✓ Wewe ni nani
  - ✓ Unafanya nini/unaendesha shughuli gani
  - ✓ Vitu unavyopendelea
  - ✓ Maono au dira ulionayo kwa watu katika maisha yako.
  - ✓ Nukuu nzuri ambayo unaipenda

  Usisahau kufanyia maboresho wasifu wako kila mara ili uwendane na hali uliopo.

- Matukio muhimu (milestone)

  Milestone ni tukio au matukio muhimu kuhusu ukurasa wako au biashara.

  Kipengele cha milestone huwezi kukijaza kupitia sehemu ya About ila baada ya kujaza sehemu matukio husika ndio huonekana katika sehemu ya About kama Milestone.



## Jinsi ya kujaza milestone

i) Ingia katika ukurasa wako kuptia kompyuta, eneo lenye vidoti vitatu (mbele ya vitufe vya Like, follow n.k) zamani kulikuwa na vidoti vitatu na neno “more”




ii) Chagua Milestone au Create Milestone




iii) Jaza taarifa au tukio muhimu unalotaka lionekane sehemu ya about.

Title Optional
Location Optional
When 2016 December 26
Story Optional
Choose From Photos...
Upload Photos...
Hide from News Feed
Save
Cancel

Unaaweza kuchagua Audience. Nakushauri iwe public na unaaweza kuchagua ionekeane au isionekane kwenye Newsfeed

- Umiliki, vigezo na masharti (Impressium)

  Hii si lazima kujaza.
  Kutegemeana na sheria ya nchi, baadhi ya nchi zinalazimisha ukimiliki page mtandaoni uweke wazi page inamilikiwa na nani na kama unaendesha biashara ni lazima kuweka vigezo na mashariti wazi kwa watumiaji.

  Angalia katika ukurasa wangu, Impressium jinsi nilivyoandika kupata mfano.

  Ushauri wangu, unapotaka kufungua ukurasa wa biashara mtandaoni utatakiwa kufatilia sheria za eneo uliopo ili usijikute umekuwa muharifu bila kujua.

- Awards (tuzo)

  Katika kipengele cha rewards, utajaza tuzo mbalimbali ambazo uliwahi kupokea.

  Ili kuonekana nadhifu jaza tuzo zinazo tambulika rasmi.

Kuna baadhi ya vipengele kama personal interests, personal info, n.k.

Hivi si lazima kujaza ikiwa ni ukurasa wa biashara.

Ukurasa ninaotumia wa Shori MN ni aina ya Public Figure, aina hii ya kurasa haina Company Overview, Mission, products, open hours. Hii ni kwa sababu:

Kila ukurasa umetengenezwa kukidhi mahitaji husika.
Hivyo kama unahitaji ukurasa wa biashara chagua aina ya ukurasa ambao baada ya kuipitia utaona unakidhi mahitaji unayotaka.

Kama utagundua haikufai ukiwa tayari umetengeneza ukurasa wako na kuwekeza nguvu zako, nakushauri usiiufute badala yake badili Category na Sub category.

Ukipitia ukurasa wangu wa (public figure) sehemu ya about utaona baadhi ya vipengele nimeongeza ambavyo ukichagua ukurasa wa aina ya public figure hutavipata.

---

## NAHITAJI MSAADA WAKO

Bila shaka umesoma kitabu hiki na Pdf niliokutumia ya kutengeneza ukurasa ukianza na Likes hadi 5000 au zaidi bure kutegemeana na idadi ya marafiki ulionao.

Je, unaweza kutumia muda wa dakika 1 au 2 kuniandikia maoni katika ukurasa wa Shori MN sehemu ya review ?

Sehemu ya review ina nyota ya 1 hadi 5, bonyeza nyota ya 4 au 5 kama unarizika huduma ninazotoa, kisha andika maoni yako.

Bonyeza hapa hapa kutuandikia maoni yako.

Natarajia kuona maoni yako.

Ahsante

**KUTENGENEZA UKURASA UNAOANZA NA LIKES HADI 5,000 AU ZAIDI SOMA PDF YA PILI NILIOKUTUMIA AU SOMA MAKALA KATIKA WEBSITE HAPA**